

مؤسسة لبيك
Labeik Media
Mu'assasada Warbaahinta Labeik
(Codka Shabakada Islaamiga Alqimmah)
~Qeybta Luqadaha Iyo Tarjamada~
Tarjamada Soomali Ah
Guga Shaam
kalimad uu soo jeedin Walaalka Mujaahidka
Maajid Bin Muxamed Almaajid
- Amiirka Guutooyinka C/laahi Bin Cazaam ee Dhulka Shaam -
Alaah Dhowro
Shacbaan1433 \\ June 2012
* www.al-qimmah.net || www.alqimmah.net *

بسم الله الرحمن الرحيم




## Mu’assasada Warbaahinta Labeik

(Codka Shabakada Islaamiga Alqimmah)

~Qeybta Luqadaha Iyo Tarjamada~

Waxay Soo Gudbin…

Tarjamada Afka Soomaliga Ee Isdaarkii Maqalka ee Amiirka Guutada C/laahi Cazaam Ee Shaam

# Guga Shaam

Kalimad Uu Soo Jeedin Walaalka Mujaahidka:

## Maajid Bin Muxamed AlMaajid

-Alaah Dhowro-

**Shacbaan 1433 // June 2012**

Allaah ayaa mahad iska leh u gargaaraha Mu'mininta, Aqbalaha Ducada dadka la Dulleeystay, Dhabar jabiyaha Daalimiinta Kibirsan, Cadaaladiisana uga aarguta Daalimiinta, Qur'aankiisana ku yiri:

**ولَوْلاَ دَفْعُ اللّهِ النَّاسَ بَعْضَهُمْ بِبَعْضٍ لَّفَسَدَتِ الأَرْضُ وَلَكِنَّ اللّهَ ذُو فَضْلٍ عَلَى الْعَالَمِينَ**

{{ ... Hadaysan jirin ku reebidda Allaah dadka qaarkood qaarka (kale) waxaa fasaadi lahaa dhulka hasayeeshee Alle waa mid fadli u saaxiib ah (u deeqa) Caalamka}

Nabad galyo iyo Naxariisna ha dul ahaato, ugu dambeeyahii Nabiyada ee yiri: **((ruuxii arkaa Munkar ha ku badalo Gacantiisa, hadii uu awoodi waayo ha kula dagaalamo Carabkiisa, hadii uu awoodi waayo ha kula dagaalamo Qalbigiisa, Taasina waa Iimaanka ugu yar))**, Naxariis iyo Nabad galyo ha dul ahaato Asaga, Ehelkiisa iyo Asxaabtiisa oo dhan.

Intaa kadib:

Allaah SC wuxuu yiri:

**حَتَّى إِذَا اسْتَيْأَسَ الرُّسُلُ وَظَنُّوا أَنَّهُمْ قَدْ كُذِبُوا جَاءَهُمْ نَصْرُنَا فَنُجِّيَ مَنْ نَشَاءُ وَلَا يُرَدُّ بَأْسُنَا عَنِ الْقَوْمِ الْمُجْرِمِينَ * لَقَدْ كَانَ فِي قَصَصِهِمْ عِبْرَةٌ لِأُولِي الْأَلْبَابِ**

{{markay Quusteen Rasuuladii una Maleeyeen in la beeniyay waxaa U yimid gargaarkanaga waxaana badbaadinaynaa ciddaan doonno lagamana celiyo Ciqaabtanada dadka Danbiilayaasha ah *****Waxaa ugu sugan Qisadooda waano Kuwa Caqliga leh...}}.

Waxaan u duceeynayaa Shuhadada; Shuhadada Kacdoonka Suuriya ee barakeeysan, Waxaana weeydiinaa Allaah SC inuu aqbalo, sarana yeelo Darajadooda, Una socodsiiyo Camalkooda ilaa Maalinka Qiyaamaha, Alloow ka abaal mari Ummadooda Muslimka ahi waxey u qabten Abaal marinta ugu Wanaagsan ee aad bixisid, Waxaana weeydiisanaa oo kale inuu Sabarsiiyo Shuhadada Ehelkooda, iyo Walaalihii isku wadada ahaayeen, tusiyana Abaal marinta Dulqaadkooda waxii ku dhacay oo dhiba iyo imtixaanka kiisa Weyn, Waxaan weeydiisanayaa inuu ugu badalo Wanaag waxeey sameeyeen oo Xumo ah, kulana kulmiyo dadkii eey Jeclaayeen

Janadiisa, Alloow Aqbal Aamiin.

Ehelkeena ku nool Suuriyada Adageey! Waxaa leeydiin ku hanuuniyay Wadada Guusha iyo Sara marka Aduunyeed iyo Barwaaqada Aakhiro, Waxaadna ku sugantihiin wuxuu Alle SC Faray Mu'miniinta si eey uga badbaadaan Cadaabta Daran, Wuxuu yiri Sareeyee:

هُوَ الَّذِي أَرْسَلَ رَسُولَهُ بِالْهُدَى وَدِينِ الْحَقِّ لِيُظْهِرَهُ عَلَى الدِّينِ كُلِّهِ وَلَوْ كَرِهَ الْمُشْرِكُونَ * يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَى تِجَارَةٍ تُنْجِيكُمْ مِنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ * تُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَتُجَاهِدُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ بِأَمْوَالِكُمْ وَأَنْفُسِكُمْ ذَلِكُمْ خَيْرٌ لَكُمْ إِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُونَ * يَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ وَيُدْخِلْكُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ وَمَسَاكِنَ طَيِّبَةً فِي جَنَّاتِ عَدْنٍ ذَلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ

{{Eebbe waa kan diray Rasuulkiisa isagoo wada hanuun iyo Diin xaq ah si uu (Eebbe) Diimaha oo dhan uga sara mariyo haba naceen Mushrikiintuye (Gaalada) (9) Kuwa xaqa rumeeyow ma idin tusiyaa ganacsi idinka badbaadiya Cadaab Daran (10) Waxaad rumeysaan Allaah iyo Rasuulkiisa, oo aad ku Dirirtaan Jidkiisa xaqa ah Xoolihiina iyo Naftiinaba idinkoo u huri, saasaana idiin khayr roon haddaad tihiin kuwo wax og (11) Markaas Eebbe dambigiinuu dhaafi wuxuuna idiin gelin Jannooyin ay dhex socdaan Webiyaal iyo Guryo wanaagsan oo ku dhexyaalla Jannada (Nagaashaha), taasina waa liibaan weyn}},

wuxuuna alle u sheegay Wadada Guusha oo uu tusay asagoo yiri SC:

وَأُخْرَى تُحِبُّونَهَا نَصْرٌ مِنَ اللَّهِ وَفَتْحٌ قَرِيبٌ وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ

{{Arrin kale ood jeceshihiina (wuu idiin siin) waa gargaarka Eebbe iyo Furasho (Guul) dhaw, u bishaaree kuwa xaqa rumeeyay}}.

Alle wuxuu kaloo yiri:

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِنْ تَنْصُرُوا اللَّهَ يَنْصُرْكُمْ وَيُثَبِّتْ أَقْدَامَكُم

{{Kuwa xaqqa rumeyayoow haddaad u gargaartaan Eebe (Diintiisa) isna wuu idiin gargaari, Gommadihiinnana wuu sugi (Geesinimo)}},

haddaad u gargaartaan Allaah SC adinkoo u gargaaraya Walaalihiina Mu’miniinta; adinkoo la dagaalamaya Cadawgooda Gaalada ahi, si eey u kor ahaato Kalimada Allaah SC; Alle wuu idiinka guuleeyn doonaa; idinkana sara marin doonaa, maxaa yeelay waa u gargaaraha Diintiisa iyo Sokeeyadiisa:

**فَنِعْمَ الْمَوْلَى وَنِعْمَ النَّصِيرُ**

{{… Isagaaa u Fiican Sayid isagaana u Fiican Gargaare}}.

Idinkana Allaah SC -wuxuu idiinku Sharfay adeeciddiisa iyo la Jihaadka ehelka gaalaada Waxaad ka Bixiseen Dhiigiina wax badan, Waxaadna u dulqadateen waxa ey ka argagaxaan raga Awoodda badan, Waxaadna ka gargaar dalabteen Allaah kaligiis SC, Asigaana u wanaagsan meel la aado waqtiga uu Dhibka jiro, Guushana Allaah SC ayaa dhiiba markii loo dul qaato dhibkeeda lana sugnaado. Xita hadii eey ka bexeen garabkiina kuwii idiinku dhawaa kuwii idinka fogaa hortood, idiinna kulmeen dowladda Dambilaha ahi iyo huwanteeda, idiinna tashteen Dawladaha Caalamka iyo Qiyanaleeyda Carbeed, waxaadna ogaataan:

**إِنْ يَنْصُرْكُمُ اللَّهُ فَلَا غَالِبَ لَكُمْ وَإِنْ يَخْذُلْكُمْ فَمَنْ ذَا الَّذِي يَنْصُرُكُمْ مِنْ بَعْدِهِ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ**

{{Hadduu idiin Gargaaro Eebe wax idiinka Adkaan karaaya ma Jirto, Hadduu idiin Hoojiyana waa Kuma kan idiin Gargaari Gadaashiis, Eebe uun ha Tala Saarteen Mu'miniinta}}.

Waxaan rajeeynayaa in Allaah SC uu idin imtixaanay asagoo idiin diyaarinaya waxa idin sugaya; idiin diyaariyay inaad noqotaan kuwa Laabta u ah Kacdoonka Ummadiina kana samatabixin kara xaalada ay ku jirto.
Waxaad tihiin Allaah mahadiis dadka ku nool dhulka barakeeysan; Dhulka Jihaadka iyo ribaadhka, Goobta Geesinimada iyo Dagaalada adag ee uu sheegay Nabigeena SCW, Kacdoonkiinaanna waa Tusaalaha koowaad ee Geesinimada Dhalinta Ummaddeena, Waxaana eey ku dambeyn doontaa arrimo waaweeyn oo raad ku yeelan doona Caalam-ka Islaamiga oo dhan, ma ahan ka Carbeed oo kaliya, Maxaa yeelay waxaad ka tihiin Qalbiga, kolkaad ka

Xoroowdaan Dhaaghuutkaan Dambiilaha ahi; weey ka Xoroobi doontaa Ummaddiina Liidnaanta iyo Taag darida Allaah Idinkiis, Sidooo kalena waxeey u tahay Garab istaagid Walaalihiina Kacdoon wadayasha ka ah Wadamo kale, kuwaasoo lagu Dhagray badalida Madaxda Waaweeyn ayadoonan la badalin Salka kolkaa baa la duugay Kacdoonkoodii, Waxaad ku kaalmeeyneeysaan Kacdonkiinaan Dhabta ah ee Dhameeys tiran Walaalihiinaas si ey u dhameeystiraan waxey bilaabeen ugana dheeraadaan Nidaamyada Asalka fog ee Baadiyeeyay Dhulkooda.
U dul qaata Madfaca si kastooo eey u adkaato una soo shaac baxdo Awoodeeda daran, iskana ilaaliya waxeey ku dhaceen Walaalihiina Kacdoonada ka waday Wadamada kale si aadan u Shalaaynin sideey u shalaayeen, Isbadal dhab ahina kuma imaanayo sida aad hadda ku socotaan mooyaane, isbadalka dhabta ahina ma ahan inaan ku badalano Gaal Kalkaal cusub Basharkaan, mana ahan in la sameeyo Doorasho aanan Dhab aheeyn isla markaana aanan la dhaqan gilineeynin Natiijadeeda, balse Isbadalka dhabta ahi wuxuu noqonayaa in Dhulka laga soo saaro Xididada Nidaamkaan Dambiilaha ee Baadiyeeysan, Isbadalkaasina wuxuu koobaa dhamaan Dambiilayaasha Nidaamkaas iyo Astaamahooda kuwa leh, sida inuu ahaado Nidaam dadka ku amra in isaga la Caabudo, ama ka dhiga Dowladda mid u Adoon ah Dowladaha Waaweyn, Midaa koowaadna waa kaliya wado lo marayo si loo gaaro tan labaad, dambiilayaasha Dhulka –si kasta ha idiin dhagraane- Wallee ineeynan ku raali noqoneeynin Nidaam si dhab ah u Cadaalad Falaya, maxaa yeelay waxeey ogyihiin ruuxii ka helaa Xurriyad Dowladiisa, wuxuu u Xuriyad doonaa Dowladiisa, ruuxii ka Xoroobana –Si dhab ah- Nidaamka Al-Asad helana Nidam Aamin ah oo Cadaalad badan wuxuu ilaashanayaa Xuquuqdiisa iyo Xuriyadiisa; maxaa yeelay wuxuu ka Xoroobay Xidhiidho Doowladeed oo Adag kuna raaxeesanaya Xidhiidho Dowladeed oo eey la siman yihiin si Cadaalad leh France, Mareeykanka, wuxuu ku raaxeeysan doonaa Dowlad ilaashan doonta Awoodeeda iyo Xurriyadeeda, maxaa yeelay waa Hal Xurriyad oo kaliya dhinac dhinaca kale aanan ka maarmin, ee raaca Wadooyinka dhabta ah ee idiin ilaalinaya Kacdoonkiina, kana fogaada dhibaatadii ku soo laalaabatay kacdoonadii Qarnigii tagay, Mu'minkana labo mar hal God lagama wada qaniino, ee Fahma Macnahaas.

Markasta oo uu idiinku bato Dhibka waxad xasuusataan: Ineey idiinka dambeyso Ummad Taag daran, wareeyrsan, kala tagtagsan, laga deeqiyay Diinteeda iyo gaarida danaheeda, la lunsaday Awoodeheeda, lana boobay Kacdoonadeeda, umad Ku noolaan doonta Noloshiina, Guusheedana eey ka bilaabaneeyso hadii idinka aad guuleysatan; waxaadna ogaataan ruuxa laydiinka dilo ma ahan mid laga dilay Koox iyo Ehel ama Shacab gaar ah, ee waa mid laga dilay Ummad dhameystiran, wuxuu dhiigiisa ku waraabinayaa Geedka Nololeedka umada, kolkaa waxaa adkaanaya geedka jiridkiisa waxaana dheeraanaya laamahiisa iyo Faracyadiisa, markaasna harka shareecada waxaa harsan doona jiilka taagta ee umada, waxaa cagaaranaya caleemaha sharafta iyo karaamada umada waxaana ku Noolaanaya Malaayiin Muslimiin ah Alle Idinkii, Alla maxaa ka sharaf badan dhimashadaan, maxaana ka weeyn Yoolka iyo ujeeada aad dagaallada u galeysaan, Allena Sareeyee wuxuu idiin ballan qaaday Guul ama Shahaado, allaah –weynidiisa iyo Awooddiisee- muusan idiin sheegin beenn! Ee dul qaata, ajar xisaabsada oo horey u socda, ogaadana in eey idinka dambeyaan Kumanaan idiin dad ah oo idin soo haleeli doona, balse:

**لَا يَسْتَوِي مِنْكُمْ مَنْ أَنْفَقَ مِنْ قَبْلِ الْفَتْحِ وَقَاتَلَ أُولَئِكَ أَعْظَمُ دَرَجَةً مِنَ الَّذِينَ أَنْفَقُوا مِنْ بَعْدُ وَقَاتَلُوا وَكُلًّا وَعَدَ اللَّهُ الْحُسْنَى**

{{…lama mid tihiin ruux wax bixiyay Makka furashadeedii ka hor oo Jihaaday, kuwaasaa ka Ajir wayn kuwa wax bixiyay oo dagaallamay ka dib Furashada makka...}}

Dadkana waxaa ugu wanaagsan kan ugu hormarka badan Camalka, iyo kuwa wanaagga ku soo raacay.

Intaa kadib waxaan ammaan u jeedinayaa go’aanada wanaagsan ee ay qaateen mashaa’ikhda qaarkeed iyo ducaadda sharafka leh ee reer shaam kuwaasoo ku bixiyay Dadaal iyo Howl dheeraad ah, dadka guubaabiyay kana qeeb qaatay Kacdoonka, Allana SC waxaan weeydiisanayaa inuu waafajiyo wax bixin dheeraad ah iyo ku Sugnaanta Mowqifkaas wanaagansan, culumada iyo wadaadada hadii ay usoo bixi lahaayeen qadiyad kasta oo umadu leedahay ayna istaagi lahaayeen mowqif uu alle jecelyahay iney istaagaan, waan u laaban laheeyn Hogaaminta Dunida, Haddana waan heeynaa wadadaas Alle Idinkii.

Sidaa si lamid ah waxaan u dirayaa Mahad celin iyo ammaan dadkawax bixiyay; Maal qabeennada Muslmiinta, iyo ruux walba oo wax ugu deeqay gaarsiiyayna Baahileeyda, bogaadin ayaan u direynaa dhamaantood dadkii kaalmeeyay reerkeena ku dhaawacan Suuriya, waxaana ku boorrinaynaa ineey sii kordhiyaan maxaa yeelay Baahidu weey sii badaneeysaa, dadkeenana waxa ay u baahanyihiin Cunto, Daawo iyo Hoy, waxeey kaloo u baahanyihiin HUB, intaa oo dhan waxaa lagu helaa Lacag; sidaa awgeed waxaa ku qasab ah ganacsatada Muslimiinta -gaar ahaan kuwa Khaliijka Carbeed- iney si dhab ah u bixiyaan Lacagta si Allaah SC uu ugu baddalo Abaal marin xagiisa ka ahaatay, Caalamka oo dhan waa uu arkay waxa uu sameeynayo Nuseyrigaan Dambiilaha ah, waa uu arkay sida ay u caawinayaan dambiilayaasha Iiraan iyo kuwa Cimaamadaha waaweeyn ee Xisbiga Shiiciga ahee Lubaanaan, waxna ma aysan la harin kaalmeynta Walaalkooda baadida kula jira, lana qeynsanaya Dambiga aadka u weyn, Allaah SC ha idiinka arko Himmadiina aad u leedihiin u gargaaridda Diintiina, tusiya Dadaalkiina aad u dadaaleeysaan u gargaaridda Walalihiina, ugana Mahad celiya Nimcadiisa idinkoo gudanaya waajibka lagu leeyahay maalkiina, kheyr ha idiin kordhiyo Aduunka, aakhirana ha idiinkugu baddalo ajar.

Waxaan la hadlayaa walaalahayga ciidanka kacdoonka iyo intii qoriga qaaday si eey ula jihaadaan cadowga Alle, una difaacaan diintooda, naftooda, sharafkooda, hantidooda iyo ugargaarida walaalahooda, waxaana rabaa inaan ku baraarujiyo arrimo muhiim ah, waxaana rajeynayaa in hadalkeyga uu noqdo mid toosan oo wax toosiya.

Waxaan is leeyahay hadalkeyga waxa uu ilaalo u yahay in wax kala soo dhaxgalaan kacaanka dadkeena iyo awoodiisa iyo meelaha uu ka dhaqdhaqaaqo, sidoo kale waxa uu ilaalo u yahay miraha laga gurtay kacdoonka.

Hadalkaan waxaan idiin soo bandhigayaa kadib wada tashi dheer oo aan la sameeyay dadka fikirka iyo talada wanaagsan leh, khibrad dheer ahna leh soona maray waxa aad manta mareysaan idiin kagana horreeyay sanado badan dagaallada noocaan ah, Waa talooyin ka dhashay camalka goobaha dagaalka iyo dhibaatooyinka la dhaqanka dhacdooyinka, mashaakilka iyo caqabadaha la midka ah kuwa aad maanta ka sheeganaysaan. waa talooyin ku dhisan

aragtiyo, hagid iyo khibrado, kumana dhisna wax yaalo maskaxda leysaga suureystay oo mala awaal iska ah. Ma ahan wax ka dhashay hal ama labo tijaabo oo uu qof soo maray balse waa tijaabooyin qaatay tobonaan sano sida aan horeyba idinku sheegnay.
Iga hooya waxa aad idiin sido, waxaan ku talinaynaa sida soo socota:

**1-** in kacdoonka loo adeegsado sidii dadka dacwada Allah loogu yeeri lahaa , ayadoo la adeegsanayo hadal wanaagsan iyo la dhaqan suuban , loona soo jeedo habeenkii u adeegidda dadka iyo ilaalinta danahooda, iyadoo lagu sabrayo arinkaa loona dhimrinayo, lana eegayo duruuftooda iyo waxey soo mareen oo ah dulmi, baadiyeyn iyo caburin tobonaankii sano ee lasoo dhaafay

**وَمَنْ أَحْسَنُ قَوْلًا مِمَّنْ دَعَا إِلَى اللَّهِ وَعَمِلَ صَالِحًا وَقَالَ إِنَّنِي مِنَ الْمُسْلِمِينَ * وَلَا تَسْتَوِي الْحَسَنَةُ وَلَا السَّيِّئَةُ ادْفَعْ بِالَّتِي هِيَ أَحْسَنُ فَإِذَا الَّذِي بَيْنَكَ وَبَيْنَهُ عَدَاوَةٌ كَأَنَّهُ وَلِيٌّ حَمِيمٌ * وَمَا يُلَقَّاهَا إِلَّا الَّذِينَ صَبَرُوا وَمَا يُلَقَّاهَا إِلَّا ذُو حَظٍّ عَظِيمٍ * وَإِمَّا يَنْزَغَنَّكَ مِنَ الشَّيْطَانِ نَزْغٌ فَاسْتَعِذْ بِاللَّهِ إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ**

{{yaa ka hadal wanaagsan ruux ugu yeedhay (Dadka) Eebe xagiisa oo camal-fiican sameeyay, oo dhaha anigu waxaan ka mid ahay muslimiinta. Mana sinna wanaag iyo xumaan, reeb oo (bixi) arrinta fiican markaas waxaa soo bixi in midkii colaad idiin dhaxeysay uu noqon sokeeye iyo saaxiib. Lalama kulmiyo arinkaas kuwii sabray mooyee, lalamana kulmiyo mid nasiib weyn leh mooyee. haduu ku waswaasiyo sheydhaan waswaasin ka magangal Eebe isagaa wax maqla waxna oge}}

**2-**waxaan idinkula talineynaa in laga ka fogaado wax walba uu idinkaga faa'iideysan karo maamulka (dowlada) si uu u abuuro tafaraaruq u dhaxeeyay safafka kacdoonwadayaasha uuna isugu diro dhaxdooda isagana culeyska uga fududaado. Iyo in laga fogaado waxyaabaha ceyrinaya dadka kana celinaya iney sii wadaan isu soobaxyada iyo taageeridda garabyada kacaanka, kuwooda nabadeed iyo kuwa dagaaleedba.
Ka fogaada in mgaalooyinka gudahooda lagu qarxiyo gawaarida iyo suumanka wax lagu qarxiyo iyo wixii la halmaala xitaa haddii goobta la beegsanayo ay tahay mid muhiim ah, ilaalinta shacbiyada uu leeyahay kacdoonka ayaa ka muhiimsan kana cimri dheer in lagu

kaco waxaan soo xusnay. Shaqana waxaa ugu wanaagsan mida la joogteeyo haba yaraatee. In la iska daayo arrin farac (juz'i) ah waa waajib hadii uu saameenayo ama dhib u keenayo shaqada guud ahaanteeda, awoodda, meelaha eey ku tiirsan yihiin iyo sababihii keeni lahaa in howsha sii daba dheeraato.

Howlgalladiina ha ahaadeen kaliya kuwo u shaqeeya kacdoonka iyo taageeradiisa, difaaca sharafta iyo nafafka, iyo xaqiijinta ula jeedka laga leeyahay sida xoojinta isku xirnaanta kacdoonka ka dhanka ah dambiilahaan, iyo in lala jihaado jihaad dadkoo dhan ay hal dhinac kasoo wada jeedaan. Iyadoo meesha laga saarayo cabsida iyo fitnada inta la awoodo, siduu nabageena suuban ee Muxammad-nabadgalyo iyo naxariisi dushiisa ha ahaatee -yeelay, uu u xoojiyay safka, uuna u ilaaliyay arrinkaa maadaama ay aheyd arrin dadka ku cusub (arin aysan horey u aqoon) carqaladooyin badanna leh, Rasuulkana arinkaa wuu dhowray markuu sameeyay iyo markuu iska daayay intaba. Safka guud (jihaadka) waligii kama uusan marneyn iney ku jireen munaafiqiin iyo kuwa iimaankooda daciif yahay, xaasidiin, kuwa dantooda u socda, maangaab, kuwo khibrada ay ku yartahay, kuwa diinta jaahil ka ah, kuwa hayi raac ah iyo kuwa fuley ah oo gariira.

Waxaa waajib ah in la ilaaliyo mustawaha guud ee dadweynaha dhanka cilmiga, garaadka iyo sabarka. Sunada Alle waxa weeye in uu ku siyaadinayo dhaxdooda arinkaasi tartiib tartiib ( oo muda ka dib ay la qabsan doonaan), maadaama ay fadhiga kasoo kaceen si aad ahna ay u dhex galeen camalka kacdoonka iyo jihaadka

Qofkii dadka uga sheekeeya waxeysan aqoon , kuna xambaara waxeysan awoodin waa sida isagoo doonay in la beeniyo laguna caasiyo Alle iyo rasuulkiisa, wuxuuna ka tirsan yahay kuwa dadka ka hor istaaga wadada Alle xitaa haduu ujeedkiisu yahay inuu dadka ku hago wadada Alle . Alle quraankiisa wuxuu leeyahay, wuxuu kaloo ka tirsan yahay kuwa khilaafa usuul sunnadu ay leedahay haba heesto magaceeda.

فَاعْلَمْ أَنَّهُ لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَاسْتَغْفِرْ لِذَنْبِكَ

{{Ogow (kuna sugnow Nabiyow) inaan Eebe mooyaane Illah kale jirin, una dambi dhaaf waydii naftaada…}}

وَمَنْ أَحْسَنُ قَوْلًا مِمَّنْ دَعَا إِلَى اللَّهِ وَعَمِلَ صَالِحًا وَقَالَ إِنَّنِي مِنَ الْمُسْلِمِينَ

{{yaa ka fiican hadal ruux ugu yeedhay (Dadka) Eebe xagiisa , oo camal-fiican sameeyay, oo dhaha anigu waxaan ka mid ahay muslimiinta}}

Hadalka kiisa wanaagsanna waa midka ku taagan amarka allaah subxaanahu watacaalaa.

**3**-waxaan boorrinaynaa in la garab istaago askarta kasoo goosata ciidanka Dowlada iyo in lala shaqeeyo si loo baabi'iyo dambiilaha xadgudbay iyo maleeshiyaadkiisa iyo calooshood u shaqeestayaasha la safan iyadoo kuwaas iyo dadka intiisa kale ay soo hoos galayaan wixii aan ku talinay.

**4-** waxaan dardaarmaynaa in go'aannada lagu jamciyo la dagaallanka maleeshiyaadka dowlada, dambiilayaasheeda sirdoonka iyo cidii idinla dagallanta oo ciidanka dowlada ka mid ah, laakiin qofkii aan dowlada u dagaalamin waxaa idinku waajib ah inaad iska deysaan oo aad ku dhiirrigalisaan inuu gaabsado oo dhexdhexaad noqdo, arrinkaasna waxaa soo hoos galaya kooxaha nasaarada, Duruuzta iyo kuwo kale ee gaabsaday ama caddeeystay mowqifkooda geesinimada leh ee taageerada ku siiyeen kacdoon wadayaasha, diintu waa cadaalad, cidii wanaag fashana waala wanaajiyaa, cidii cadaalad sameysana waxaa lagu qaabilaa wanaag.

**5-**waxaan boorrinaynaa inaan laga dhexbixin dhaqdhaqaaqa bulshada oo aan laga fogaanin, da' yarka islaamiga ah waxaa looga baahanyahay inuu gaashaan u ahaado ehelkeena uuna garab istaago, ayna la shaqeeyaan odayaasha iyo madaxda bulshada si wada jir ah, ayna ilaaliyana in kacaanka uu ahaado kacaan dadweyne ee uusan noqonin kacaan koox iyo ururo, maxaa yelay hadii kacaanka looga horjeedo dulmi falayaasha uu isu baddalo dagaal u dhaxeeya dowlad iyo kooxo, waa uu daba dheeraanayaa wuuna ka leexanayaa u jeedkiisii, dulqaadkii loo hayayna wuu yaraanayaa, dadkuna si tartiib tartiib ah ayay ugu janjeersanayaan dhexdhexaadnimada ama dowlada dhankeeda, dowladana sidaas oo kale un bey doonaysaa, arrinkaas fahma, kana fogaada wixii keenaya ujeedadaas gurracan.

walaalaheyga geesiyaasha kacaanka ee suuriya waxaan u

dardaarmayaa adkeysi iyo dulqaad iyo iney u qasdaan allaah dartiis oo kaliya, maxaa yeelay guusha allaah kaligii agtiisa uun bey ka imaan, waxaana uu guusha ina siinayaa hadii aan ku dulqaadanno la imaanshaha wixii uu amray iyo ka fogaanshaha wixii uu reebay, sidoo kale aan u dulqaadanno wixii nalagu imtixaanay oo dhibaatooyin ah.

إِذْ جَاءُوكُمْ مِنْ فَوْقِكُمْ وَمِنْ أَسْفَلَ مِنْكُمْ وَإِذْ زَاغَتِ الْأَبْصَارُ وَبَلَغَتِ الْقُلُوبُ الْحَنَاجِرَ وَتَظُنُّونَ بِاللَّهِ الظُّنُونَا * هُنَالِكَ ابْتُلِيَ الْمُؤْمِنُونَ وَزُلْزِلُوا زِلْزَالًا شَدِيدًا * وَإِذْ يَقُولُ الْمُنَافِقُونَ وَالَّذِينَ فِي قُلُوبِهِمْ مَرَضٌ مَا وَعَدَنَا اللَّهُ وَرَسُولُهُ إِلَّا غُرُورًا

{{xusuusta markay idinkaga yimaadeen Kor iyo hoosba, Indhuhuna lisheen Quluubtuna dhuunta gaadhay Eebana aad u maleyseen malooyin. Halkaasaa lagu imtixaamay Mu'miniinta Gilgilid daranna lagu gil gilay.Markey Munaafiqiintu lahaayeen iyo kuwa Quluubta ka buka Eebe iyo Rasuulkiisu waxaan dhagar ahayn nooma yaboohin. }}.

abaalka kuwa la imtixaanay ee adkeystay waxa uu noqday:

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اذْكُرُوا نِعْمَةَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ جَاءَتْكُمْ جُنُودٌ فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا وَجُنُودًا لَمْ تَرَوْهَا وَكَانَ اللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرًا

{{Kuwa (xaqa) rumeeyow xusuusta Eebe siduu idiinku Nicmeeyey, markay Junuud (Askar) idiin timid markaas oon ku diray Dabayl iyadoy aydaan arkayn, Eebana waxaad Camal falaysaan waa arkaa}}.

walaalayaal:

قَدْ كَانَ لَكُمْ آيَةٌ فِي فِئَتَيْنِ الْتَقَتَا فِئَةٌ تُقَاتِلُ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَأُخْرَى كَافِرَةٌ يَرَوْنَهُمْ مِثْلَيْهِمْ رَأْيَ الْعَيْنِ وَاللَّهُ يُؤَيِّدُ بِنَصْرِهِ مَنْ يَشَاءُ إِنَّ فِي ذَلِكَ لَعِبْرَةً لِأُولِي الْأَبْصَارِ

{{Waxaa iddinku sugan Aayad Labo Kooxood oo kulmay (Dagaalarnay) Kooxu Waxay ku Dagaalami Jidka Eebe tan kalana waa Gaal, waxyna ku arkaan Mu'miniinta laba Jibaarkood Xagga aragtida Isha, Eebana waa ku ayidaa (Xoojiyaa) Gargaarkiisa Cidduu doono arrintaasna waanaa ugu sugan Ciddii Arag leh (wax garan)}}.

arrinkaas ku cibro qaata hana noqonina kuwa daahsada guusha markaasna aad u maleysaan in guushu ay imaanayso imtixaan la'aan uu allaah kukala soocayo kan xun iyo kan wanaagsan, kandulqaata iyo kan aan dulqaadan.

أَمْ حَسِبْتُمْ أَنْ تَدْخُلُوا الْجَنَّةَ وَلَمَّا يَأْتِكُمْ مَثَلُ الَّذِينَ خَلَوْا مِنْ قَبْلِكُمْ مَسَّتْهُمُ الْبَأْسَاءُ وَالضَّرَّاءُ وَزُلْزِلُوا حَتَّى يَقُولَ الرَّسُولُ وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ مَتَى نَصْرُ اللَّهِ أَلَا إِنَّ نَصْرَ اللَّهِ قَرِيبٌ

{{ma waxaad u maleyseen inaad galaysaan Jannada isagoon idiin imaanin wixii u yimid kuwii tegay ee hore oo kale, waxaa taabtay Baahi iyo Cudur, waana la gilgilay intuu ka dhaho Rassulku iyo kuwa rumeeyey lana jira, waa goorma gargaarka Eebe, gargaarka Eebana waa dhawyahay}}.

gargaarka Eebana waa dhawyahay....gargaarka Eebana waa dhawyahay.
dulqaata oo yaqiinsada allaah subxaanahu watacaalaa, sabarka iyo yaqiinta ayaa lagu gaaraa guul iyo madaxtinimo, iska jira inaad u maleysaan in aydaan awood u leheyn Asad iyo ciidankiisa, noqda kuwo maleeya la kulanka allaah,

كَمْ مِنْ فِئَةٍ قَلِيلَةٍ غَلَبَتْ فِئَةً كَثِيرَةً بِإِذْنِ اللَّهِ وَاللَّهُ مَعَ الصَّابِرِينَ

{{badanaa intay koox yari ka adkaatay koox badan idanka Eebe, ilaahayna wuxuu la jiraa kuwa Samra}}

markaad cadowga la kulmaysaan waxaad dhahdaan:

رَبَّنَا أَفْرِغْ عَلَيْنَا صَبْرًا وَثَبِّتْ أَقْدَامَنَا وَانْصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ الْكَافِرِينَ

{{Eebbow ku shub korkannaga Samir, sugna Gomadahanaga noogana gargaar Qoomka Gaalada ah}}.

waad ka adkaan doontaan alle idankiis

وَمَا جَعَلَهُ اللَّهُ إِلَّا بُشْرَى لَكُمْ وَلِتَطْمَئِنَّ قُلُوبُكُمْ بِهِ وَمَا النَّصْرُ إِلَّا مِنْ عِنْدِ اللَّهِ الْعَزِيزِ الْحَكِيمِ

{{Uma yeelin Eebe (Arrintaas) Bishaaradiinna mooyee iyo inay ku Xasisho Quluubtiinnu isaga, Gargaar aan Eebe agtiisa ahayna ma jiro ee ah Adkaade Falsan}}

allahayow waxaan ku waydiisanaynaa inaad u dhowrto ehelkeena Suuriya diintooda, dhiigooda iyo sharafkooda, inaad kalimadooda ku ku mideyso xaqa, quluubtoodana aad ku kulmiso adkeysiga, aanda ku sugto xasilooni iyo yaqiin, allahayoow Reer Suuriya maanta ma hayaan cid u gargaarta oo u kaalmeysa, u noqo mid u gargaara oo u kaalmeeya, allahoow Bashaar Al asad waxa uu kugu qabsaday taladaada iyo boqornimadaada, wuxuu ku gaalobay towxiidkaaga oo wuxuu ku xadgudbay wixii aad xurmeysay, wuxuu si daran u dhibay

adoomahaaga ee alloow naga qabo isaga iyo ciidankiisa, quluubtoda iska horkeen, dhexdoodada yeel cadaawad, midowgoodana kala qoqob, allahoow tiradooda koob, kulligood baabi'i oo qofna haka reebin, allahayoow halaaga Asad calaamad uga dhig dadka, calaamad waano u noqota mu'miniinta, digniinna u noqota gaalada, allayoow waxaan kugu tuugnay awooddaada, weynidaada, cadaaladaada, u hiillintaada mu'miniinta, ka aargudashadaada dambiilayaasha xadgudbay, allahoow kuma daalin karaan adaa awood badanoo adkaada.
allahayoow naxariis iyo nabadgelyo korkiisa yeel adoonkaaga iyo rasuulkaaga muxammad , ehelkiisa iyo saxaabadiisa, cidii isaga rumeysay ee raacay sunnadiisa ilaa maalinka qiyaamo.

**Ducadeena waxaa ugu dambeeysa in mahad ay u sugnaatay allaah, rabbiga caalamiinta.**

